DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7632026 Pages: 388-393




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# TUG‘URUQ TRAVMALARI - NOGIRONLIKKA SABAB BO’LUVCHI OMILDIR.

***Oydin Nurullayeva***
*Toshkent tibbiyot akademiyasi davolash ishi yo`nalishi*
*birinci bosqich talabasi*
*angren shahar 3- sonli oilaviy poliklinika*
*II toifali hamshira.*
*nurullaevaojdin@gmail.com*

**Kalit so’zlar.** Homiladorlik, tug’ruqqa tayyorlash, maxsus gimnastik mashqlar, tarqatma material, video rolik.

**Annotatsiya.** Tug’ruq travmalari bu bolanning tug’ilishi pytida jarohatlanishi hisoblanadi. Bu uzoq vaqt davolanishini talab etadi. O’z vaqtida tog’ri tashxis bo‘lmagan davolanmagan bolalarda nogironlikka olib keluvchi asosiy omildir. Oldini olish chora tadbirlari sifatida homilador ayolga tug’uruqning yengil va asoratsiz o’tishini ta’minlash maqsadida maxsus gimnastika mashqlarini o’rgatib boorish lozim. Birlamchi bo’g’inda faoliyat olib borayotgan tibbiyot xodimlari, homiladorlar uchun maxsus gimnastika harakatlarini o’rgatuvchi kurslarda o’qitilishi zarur. Bu kurslarni yugatgan tibbiyot hodimlari homilador ayollarga tug’uruqni asoratsiz o’tishini ta’minlaydigan mashqlarni o’rgatib borishi kerak, tibbiy malakasini muntazam oshirib borish homilador ayollarni tug’uruqqa ham ruhan ham man’an tayyorlashda, tibbiyot hodimlarining ro’lini kuchaytirish lozim.

## SOME PROBLEMS IN THE PROCESS OF QUALITY EDUCATION IN UNIVERSITIES

**Key words.** Pregnancy, preparation for childbirth, special gymnastic exercises, handouts, video roller.

**Annotation.** Maternity trauma is the injury of this child in the birth pyti. It takes a long time to heal. Timely diagnosis is the main factor leading to disability in untreated children. As a preventive measure, a pregnant woman should be instructed to perform special Gymnastics exercises in order to ensure a light and uncomplicated course of childbirth. Medical workers operating in the primary Joint, it is necessary to be trained in courses that teach special gymnastic movements for pregnant people. Medical staff who run these courses should teach pregnant women exercises that ensure the transition of childbirth without complications, regular

improvement of medical qualifications pregnant women should be trained both mentally and spiritually, and the role of medical staff should be strengthened.

## НЕКОТОРЫЕ ПРОБЛЕМЫ В ПРОЦЕССЕ КАЧЕСТВЕННОГО ОБРАЗОВАНИЯ В ВУЗАХ

**Ключевые слова.** Беременность, Подготовка к родам, специальные гимнастические упражнения, раздаточный материал, видеоролик.
.

**Аннотация.** Родовые травмы это родовая травма ребенка. Это требует длительного лечения. Отсутствие своевременного правильного диагноза является основным фактором, приводящим к инвалидности у нелеченных детей. В качестве профилактических мер беременной женщине следует научить специальным гимнастическим упражнениям, чтобы роды прошли легко и без осложнений. Медицинский персонал, осуществляющий деятельность в первичном суставе, должен пройти обучение на курсах, обучающих специальным гимнастическим движениям для беременных. Медицинские работники, прошедшие эти курсы, должны обучать беременных женщин упражнениям, обеспечивающим беспроблемное протекание родов, регулярно повышать свою медицинскую квалификацию, усиливать роль медицинских работников в подготовке беременных женщин как к родам, так и к родам.

Har bir yosh oila qurar ekan, ularga bir yildan so‘ng beshik to‘ylarga kelaylik deb niyat qilishadi.Sog‘lom farzand kelajagimiz davomchisi hisoblanadi. Homilador ayol to‘qqiz oy mobaynida o‘z vujudida bir murg‘ak jonni yorug‘ dunyoga keltirish uchun o‘z xohish istaklari,halovatidan kechadi.Hammasi farzand deb atalmish ulug‘ ne’matni sog‘-salomat bag‘riga bosish uchun qilingan harakat hisoblanadi. Ba’zida chaqaloqlar tug‘ilish jarayonida turli jarohatlarni olishi mumkin. **Bugungi maqolamiz tug‘ruq travmalari haqida.**

Respublikamizda kelajak avlod genofondini yaxshilashga doir bir necha qaror va farmonlar imzolangan.Jumladan yoshlarni turmush qurishdan oldingi tibbiy ko‘riklar,homilador ayollarimizni homilaning erta muddatlarida ro‘yxatga qo‘yilishi,skrining tekshiruvlari bilan qamrab olinishi ,yosh bolalar hamda emizikli ayollarga kamqonlik va endemik kasalliklarning oldini olish uchun vitamin va minerallarning davlat byudjeti hisobidan tekin berilayotgan bunga yorqin misoldir.

Lekin shuncha sa’yi harakatlarga qaramasdan u yoki bu sabab bilan nuqsonli tug‘ilayotgan bolalar soni kamaytirilmaganligi kishini o‘yga toldiradi. Mening nazarimda oddiy hol deb qaralayotgan ko‘pchilikning e’tiboridan chetda qolayotgan tug‘ruq travmalari nogironlikka olib keluvchi asosiy omillardan biridir. Statistik ma’lumotlarga qaraganda tug‘ruq travmalar yangi tug‘ilgan chaqaloqlar kasalliklari orasida 26.3 % dan 41.9% gacha ,muddatida tug‘ilgan **o‘lik chaqaloqlar** orasida esa 37.9% gacha uchrar ekan.Raqamlarning o‘zi ushbu holat nogironlikka olib keluvchi sabablar ichida salmoqli o‘rin egallashini aytib turibdi. Ho‘sh nega bunday .Shuncha sa’yi harakatlarimiz qaerda qoldi? Nima uchun tug‘ruq travmalariga imkon boricha barham berilmayapti ? Savollar bisyor. Avvalo biz bilib olishimiz kerak bo‘lgan bir narsa bu-tug‘ruq travmasi o‘zi nima? Qanday sodir bo‘ladi va **aybdor kim**? Ushbu savollar yuzasidan qirq besh yillik umrini gnikalogiya sohasiga bag‘ishlagan, ko’p yillardan buyon Angren shahrida faoliyat yuritayotgan oliy toifali Akusher-ginekolog

Karimova Mamlakat Mahmadaliyevnaga yuzlanganimda quyidagi javoblarni oldik.Tug‘ruq travmalari bu-Tug‘ruqning faol bosqichlarida kuzatiladigan holat hisoblanadi. Asosiy sabablaridan biri onaning 18 yoshdan kichik bo‘lishi hamda 35 yoshdan yuqori bo‘lishi,har xil infeksiya va ekstragenital kasalliklarga chalinganligi,homila boshini kattaligi,ayol chanog‘ining torligi, homilaning noto‘g‘ri joylashuvi (masalani ko‘ndalang, dumba bilan ) ba’zi hollarda akusherlik amaliyotining noto‘g‘ri bajarilishi va eng ko‘p tarqalgani tug‘ruqning faol bosqichida homilador ayollarning tug‘ruqxonaga kelishidir eng achinarlisi bo’lib tug‘ruqning faol bosqichida ,ayollarimizning og‘riqlarga chiday olmaganligidan shifokor ko‘rsatmasiga amal qilmasligi,nafas olish harakatlarini noto‘g‘ri bajarishdir. Ushbu vaziyatlar tufayli jajji go‘dak tug‘ilish jarayonida, travma olishi mumkin. Bunda bola tug‘ulish kanali bo‘ylab jarohatlanadi,bosh qismi siqilib ,qon aylanishi buzilishi mumkin. Erta muddatlarda tashxis qo‘yish va davo choralari olib borilmasa bolajonlarda



og‘ir kasalliklar kelib chiqishi mumkin. Asoratlari esa barchamizga ayon ,tug‘ruq jarohatlari bilan tug‘ilgan bolakay yillar davomida tegishli mutaxassislar nazorati ostida davolanishga muhtoj bo‘ladi. Mening nazarimda sabablari aniq, ularga qarshi chora tadbirlar ishlab chiqilgan lekin ,ming afsuslar bo‘lsin natija qoniqarli emas. Ko‘pchilik bolalarimiz tug‘ilishi bilan davolanishga muhtoj bo‘lib qolishyapti. Buning yaqqol isboti qaysi shifoxonaga bormang hoh u davlat hoh hususiy sektorga tegishli bo‘lsin, shifokor nevropatolog qabuli uchun , murg‘akkina go‘dagini bag‘riga bosib, uzundan uzoq navbatda turgan ota-onalardir.

Yurtimizda yuzga yaqin yordamchi, maxsus maktab internatlari va yana bolalar muruvvat uylari faoliyat olib boradi.U yerda jismoniy,ruhiy jihatdan tengdoshlaridan ortda qolgan bolalar davolanadi,tarbiyalanadi .

Ushbu muassasalarda ta’lim olayotganlarning necha foizi aynan tug‘ruq travmalari oqibatida shu yerga kelib qolganligini aniq bir raqamlari yo‘q. Eng achinarlisi davlatimiz tomonidan yuqorida aytib o‘tilganidek barcha imkoniyatlar sog‘lom avlod uchun taqdim etilgan, moliyalashtirilgan, lekin natija qoniqarli emas.



Aynan tug‘ruq jarohatlarining oldini olish uchun aniq bir «yo‘l xaritasini» tuzib chiqish vaqti keldi. Yurtimizdagi tibbiyot kollejlari , tehnikum va oliy ta’lim muassasalarida aynan tug’ruq travmalarini oldini olishga qaratilgan maxsus gimnastika kurslari tashkil etilishi kerak. U yerda tibbiyot xodimlari o’z malakasini

muntazam oshirib borishi lozim. Unga ko‘ra homilador ayollarga, homilasining erta muddatlaridan barcha maslahat va ko‘nikmalar bilan bir qatorda , tug‘ruq jarohatlari ( aynan homilaning tug’ilish jarayonida, onaning noto’g’ri xatti harakatlari natijasida) uning oqibatlari haqida tushuncha berib borilishi maqsadga muvofiq ( odatda ko‘pchilik hollarda tug‘ruq jarohatlari haqida aynan tug‘ruqning faol bosqichida , jumladan go‘dak yorug‘ dunyoga kelish paytidagida onaga eslatib qo‘yishadi shunda ham nafas oling,yoki to‘xtang, bola siqilib qolishi mumkin, degan jumlalar bilan) Homilador ayollar bilan birlamchi tizimda ish olib boruvchi oilaviy poliklinikalar, qishloq vrachlik punktlarida , homilador ayollar uchun maxsus tug‘ruq jarayonlari, unda bo‘lajak ona o‘zini qanday tutishi ,tug‘ruq jarayonida nafas olish harakatlari , shifokor ko‘rsatmasiga amal qilish majburiyatlari ,tug‘ruqning oson va og‘riqsiz o‘tishini ta’minlovchi usullar haqida yozilgan kichik qo‘llanmalar tarqatish va video roliklar qo‘yib berish lozim deb hisoblayman. Yana homilador ayollar uchun tibbiyot muassasasida maxsus jihozlangan zallar va u yerda maxsus GIMNASTIKA mashqlardan xabari bor tibbiyot xodimlarining faoliyatini yo‘lga qo‘yish foydadan holi bo‘lmasdi. Maxsus gimnastika xarakatlari homilani noto’g’ri joylashuvlarida yaxshi yordam beradi.To tug’ruq jarayoni boshlanguncha homila tug’ruq yo’llariga to’g’ri joylashib oladi, bu esa tug’ruq jarayonini asoratsiz o’tishiga yordam beradi. Ushbu gimnastika xarakatlarini tibbiyot xodimalari homilador ayollarimizga tug‘ruqqa tayyorlanish ,tug‘ruq vaqtida og‘riqlarni kamaytirishga xizmat qiladigan usullarini bajarishni o‘rgatishsa maqsadga muvofiq bo‘lar edi. Ko‘pchilik yosh onalarimiz tug‘ruq jarayonlariga ruhan tayyor emas. Ular homiladorlik -bu kasallik emas, balki fiziologik holat ekkanligini to’la anglab yetmayapti . Maqsadimiz bitta - bolalarimiz sog‘lom bo‘lsin. Zero buyuk bobokalonimiz aytgandik FARZANDLAR SOG‘LOM YURT QUDRATLI BO‘LUR.



## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR.

[1] “Onalik va bolalikni muhofaza qilish” davlat dasturi.

[2] K.Z Yaxyayeva- t.f.n “ tug’ruq travmalari “ o’quv uslubiy qo’llanmasi 2019.-5-7 sahifa

[3] Uz.inditics.com/yangi-tug’ilganlaning -kasalliklari -tug’ilish-travma/